kishilik taraqqiyoti tajribasini o'zida jam etuvchi manbadir. Shu sababli boshlang'ich sinf o'quvchilarini ham kitobga nisbatan ijobiy munosabatda bo'lishlariga erishishda bolalar adabiyotlarini shunchaki ermak, o'yinchoq deb emas, balki ularni intellektual, hissiy, axloqiy madaniyatini shakllantirishning eng samarali vositasi sifatida qabul qilish maqsadga muvofiqdir. Zero, kitob va kitob o'qish " yosh avlodning ma'naviyatini yuksaltirish, milliy adabiyotimiz va san'atimizni yanada rivojlantirish, yoshlami milliyqadriyatlarimizga hurmat ruhida tarbiyalash"da o'ziga xos o'rin tutadi.

Shu sababdan bolani kitobxonlikka o'rgatishda ushbu davrning o'rni o'zgacha. Buning uchun birqancha usullardan foydalansak bo'ladi. Bular quyidagicha:

**1.Ustoz yordamida kitobga mehir uyg'otish.**Buning uchun boshlang'ich sinf rahbari o'quvchilar bilan tarbiyaviy soatlarda badiiy kitoblar muhokamasini o'tkazishi kerak. Birinchi haftada bitta badiiy kitob haqida suhbat qilinib, o'quvchilarning fikrlari tinglanadi va ustoz barchasini umumlashtirib fikr bildiradi va keyingi haftaga yana bitta kitobni barcha o'quvchilarga o'qishni maslahat qiladi. Bunda albatta o'quvchilarning yoshlari inobatga olingan holda vazifa belgilanishi kerak.

**2.Ota-ona bilan farzandning fikr almashishi.**Bu uchun ota-ona dam olish kunlarida ustozi o'qishga topshirgan kitoblari haqida so'zlashishi, ularning bu kitob haqidagi fikrini bilishi va mazmunini so'rashi kerak. Keyin uni o'rnida sen bo'lganda nima qilarding, boshqa qaysi yo'lni tanlasa bo'lardi yoki uni qilgan ishiga sen ham qo'shilasanmi singari kitobning mazmunidan kelib chiqib savollar berishi va uni to'g'ri fikrlashga o'rgatishi kerak.

**3.Tengdosh-tengdoshga usuli.**Bu usulda sinfdoshlari bilan berilgan kitobni muhokama qilishadi va o'shani sahna ko'rinishi sifatida ro'llarga bo'lib ijro etishsa esda qolarlik bo'ladi. Qiziqarli voqealarni birga yodida saqlashadi. Aktyorlik mahoratlari borlar ular orasidan ajralib chiqsa ham ajab emas. Bu usulda ularning mahoratlari ham oshib boradi.

Bu usullarning barchasini baravar olib borilsa juda katta natija beradi. Bolalarning bo'sh vaqtlari ota-onalari bilan birga o'tadi, ustozi bilan bemalol fikr almashishi natijasida esa nutqlari rivojlanadi va sinfdoshlari bilan ham do'stona munosabatlari mustahkamlanadi.Kitob o'qish - boshlang'ich sinf o'quvchilari uchun mashaqqatli mehnat sanaladi.V.A.Suxomlinskiyning fikricha, "kitob o'qish aqlli, fikrlovchi tarbiyachi uchun bolaning yuragiga yo'l  topishga yordam beradigan so'qmoq yo'lga o'xshaydi".. So'qmoq yo'ldan yurish esa har doim ham oson kechmaydi. Shu sababli bu jarayonni asta-sekin, biroq, izchil tashkil etish maqsadga muvofiqdir.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:

1.Axmedov Q.M, Ismoilov O.A, Yangi pedagogik texnologiyalar va ularni joriy qilish muammolari, Toshkent, 2012.

2.O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2017-yil 2013-sentabrdagi "Kitob mahsulotlarini nashr etish va tarqatish tizimini rivojlantirish, kitob mutolaasi va

kitobxonlik madaniyatini oshirish hamda targ'ib qilish bo'yicha kompleks chora-tadbirlar dasturi to'g'risida"gi PQ-3271-sonli Qarori.

3.Asqarova O, Muminova D, O'qish darslarida zamonaviy pedagogik texnologiyalar, Namangan, 2019.

## SIZNI O`Z XAZINANGIZ KUTIB TURIBDI.

**Xushanov Alisher Oydin O`g`li**

**Ajiniyoz nomidagi Nukus davlat pedagogika institutiTurkiy tillar fakulteti, O`zga tilli guruhlarda O`zbek tili yo`nalishi 3-bosqich talabasi**

xushanov2020@.mail.ru

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada, Paulo Koelaning "Alkimyogar" asari haqida so`z yuritiladi. Bu asardagi inson matonati zehni, muhabbati qiyinchiliklar hamda u bosib o`tadigan yo`lning o`z hayotida naqadar muhim ekanligi yoritib berilgan

**Kalit so`zlar:** Paula Koela, "Alkimyogar", Santiyago, Xazina.

Tangri xar bir odamning bu dunyodagi yo`lini belgilab qo`yadi, sen u yoqqa ana shu belgilar orqali yo`l topasan. Faqat sen ana shu belgilarni nima yozib qo`yilganini o`qiy olsang bas.

Alkimyogar asari 1987-yilda atiga ikki haftada yozib bo`lgan ekan. Yozuvchidan bu qadar mashhur asaringizni ikki hafta ichida yozishga qanday ulgurdingiz deganda. Yozuvchi: bu asarni men uzoq yillar davomida miyyamda pishitib xayolimda yozib bo`lgandim. Faqat buni qog`ozga tushurish uchun shuncha vaqt ketdi xalos deb javob beradi. Asar yozilgandan kiyin bir yil o`tib chop etiladi va 6 oylik muddat ichida 42 ta mamlakatda 26 ta tilda chop etiladi va mana shu oz qisqa muddatda 7 mln nusxada sotiladi. Shu tariqa Paulo Koela Lotin Amerikasida asarlari eng ko`p o`qiladigan juda mashxur yozuvchi bo`lib ketadi. Eng ko`p sotiladigan kitoblar o`ntaligidan joy olgan. Bizgacha yetib kelgan bu asarni o`zbek tiliga O.Sharafiddinov, Aziz Saidov va Ahmad Otaboyevlar tarjima qilishgan.

"Alkimyogar" asari bosh qahramon Santiyago ismli cho`pon o`zini orzulari sari harakat qilishi va shu yo`lda qiyinchiliklarga duch kelishi, umidsizlik, omadsizlik barcha barchasi oddiy tilda bir necha boblarga bo`linib yoritib berilgan. Bu kitobning asosiy g`oyasida uchta narsa yotadi: birinchisi, inson o`z hayotiga, taqdiriga qandaydir o`zgartirish kiritaolishi yoki yon atrofdagilar sizga yomon fikr bildirishi, sizni umudsizlantrishi juda chiroyli yoritib berilgan. Ikkinchisi, Santiyago bosh qahramonni Fatima ismli musulmon qiziga ko`ngil berishi, ya`ni insonni muhabbat bilan sinalish ajoyib yoritib berilgan. Uchunchisi, Inson o`z orzusi yo`lida omadsizlikdan qo`rqishi g`oyalari sodda tilda yoritib berilgan. Bu asarda inson uchun o`sha oxiradagi maqasad emas, aksincha o`sha maqsadga boradigan yo`l muhimligi juda ajoyib ko`rsatib berilgan.

Ahmad Otaboyev tarjimasida shunday iqtiboslar keltirilgan. "Yodingda tut: hamma vaqt aynan nima istashingni aniq bilgin". Bu asardagi qahramonlarning barchasi meni o`zim deydi yozuvchi. Lekin bu qahramonlarni orasida bu meni o`zim deb aytolmaydigan yagona qahramon bor. Bu ham bo`lsa Alkimyogar obrozidir. Chunki Alkimyogar hamma narsani anglagan hamma narsani tushungan, hamma narsani tagiga yetgan inson obrozidir. Men esa hamma narsani bilmayman hali ko`p narsani o`rganishim kerak bo`lgan bilimlar bor deydi yozuvchi. Savol tug`uladida nega bu asar mashhur dunyo bo`yicha. Manimcha mashhurlikni taminlagan omillar quydagilar. Birinchidan, asar juda sodda tilda yozilgan. Ikkinchidan, u ertaknamo xususiyatda yozilgan. Uchunchidan, undagi qahramonlar o`tmishda o`tgan yoki o`sha asar haramonigagina taluqli hisoblanmaydi. Ya`ni bu yo`l siz va biz, sizdan kiyin ham keladiganlar bosib o`tadigan yo`ldir.Bu asar dunyodagi millionlab kitobxonlarda umid, hayotsevarlik shamchirog`ini yoqolgan asardir.

Unutmang va ishoning, siz yashaydigan hududga eng yaqin bo`lgan qaysidir kutubxonada, qaysidir kitob dukonida sizni o`z xazinangiz kutib turibdi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:

1.Paulo Koelo “Alkimyogar” roman Tashkent “Yangi asr avlodi” 2004-yil

2.Paulo Koelo “Alkimyogar” “ Yangi asr avlodi” Toshkent 2013-yil “Kamolot “ kutubxonasi;

3.Www.ziyouz.com kutubxonasi.

# ХИТОЙ ТИЛИНИ ЎҚИТИШДА БОШЛАНҒИЧ БОСҚИЧ ТАЛАБАЛАР ОҒЗАКИ НУТҚИДА УЧРАЙДИГАН ИНТЕРФЕРЕНЦИОН ХАТОЛАР ТАҲЛИЛИ (ERROR ANALYSIS)

Шасаидова Лола Шамаксудовна

педагогика фанлари бўйича фалсафа доктори (PhD)
Ўзбекистон давлат жаҳон тиллари университети
lshasaidova@gmail.com

**Аннотация:** Мазкур мақолада бошланғич босқич талабаларнинг хитой тилида оғзаки нутқини ривожлантириш жараёнида учрайдиган тилляраро интерференция натижасида келиб чиқадиган хатолар ҳақида сўз юритилган. Талабалар оғзаки нутқида учрайдиган фонетик (сегмент ва супрасегмент даражадаги), лексик (плеоназм, сўзларни ўз маъносида қўлламаслик), грамматик (морфологик, синтактик) ва лингвокультурологик аспектга оид интерференцион хатолар таснифи error analysis методи орқали шакллантирилган.

**Калит сўзлар**: хитой тили, оғзаки нутқ, интерференция, типик хатолар, (error analysis) методи.

**ABSTRACT**

This article discusses the errors as a result of interlingual interference that occurs in the process of developing students ’oral speech in elementary Chinese. Using the error analysis method, were classified the phonetic (segmental and suprasegmental levels), lexical (pleonasm, the use of words in unusual meanings), grammatical (morphological, syntactic) and lingua-cultural aspects of interference (interlingual) errors occurring in oral speech of the studentsKey words

**Key words:** Chinese language, oral speech, interference, typical errors, (error analysis) method

**КИРИШ**

Замонавий хитой тилини ўқитиш методикасида нутқ софлиги масаласига катта эътибор қаратилмоқда. Хитой тилини ўрганувчилар дуч келиши мумкин бўлган қийинчиликлар, уларнинг оғзаки ва ёзма нутқидаги хатоларни аниқлаш, сабабларини ўрганиш ва таҳлил қилиш ўқитиш мазмунига катта таъсири мавжудлигинии четда қолдирмаслик зарур.

Хатолар таҳлили анъанагага кўра чет тилини эгаллаш жараёни ҳақида ахборот олиш мақсадида қўлланилади. Хитой тилида оғзаки нутқни ривожлантириш жараёнида учрайдиган қийинчиликлар ва хатоларни аниқлаш, уларни бартараф этувчи усулларни ишлаб чиқиш хитой тилини ўқитиш методикасида ҳал қилиниши керак бўлган муҳим ва долзарб масалалардан бири ҳисобланади.

Хатолар билан боғлиқ материал асосида турли хил изланишларни олиб бориш мумкин: тилшунослар қиёсий тилшунослик мақсадлари учун хатолардан унумли фойдаланадилар; психологлар эса, умуман олганда, нутқ фаолияти назариясини ривожлантириш учун хатолардан фойдалансалар, методика, лингводидактика ва психолингвистика соҳаси мутахассислари чет тилини ўрганиш жараёни сифати ва самарадорлиги билан боғлиқ бўлган муаммоларни ҳал қилишда фойдаланадилар.

Бошланғич босқич талабаларинининг хитой тилида оғзаки нутқини ривожлантириш жараёнида тилляраро интерференция натижасида келиб чиқадиган хатолар кўп кузатилади.

Ўзбек ва хитой тилларининг ўзига хослиги, фарқли томонини ўрганиш талабаларнинг оғзаки нутқида учрайдиган интерференцион хатоларни аниқлаш ва асослашга имкон яратади.

**АДАБИЁТЛАР ТАҲЛИЛИ ВА МЕТОДОЛОГИЯ**

Чет тили ўқитиш методикасида хатоларни таҳлил қилиш (error analysis) методига қизиқишнинг қайтадан пайдо бўлаётганини кузатиш мумкин [7, 11, 12]. Мазкур метод ўқув жараёнини бошқариш ва самарадорлигини оширишнинг муваффақиятли усули бўлиб, тизимли, кўп учрайдиган, такрорланадиган типик хатоларни ўрганишга қаратилган.

Хатоларни қайсидир маънода кузатилаётган натижа дейишимиз ҳам мумкин. Турли хил омилларнинг таъсири натижасида оғзаки ва ёзма хабарларда нутқий хато ёки нутқ меъёрларининг бузилиши, масалан, нутқий тажриба ва амалиётнинг етишмаслигигига кўра учрайди [1; 259-б.].

Замонавий методик изланишларда лисоний ва нутқий хатоларнинг турли таснифи келтирилган. Хитой тилини чет тили сифатида ўқитиш бўйича қатор илмий ишлар муаллифи Чэнг Чанглай лисоний хатоларни 2 турга бўлади: янглиш сўзлар (失误 shīwù-mistake) ва хато (偏误piān wù-error). Оғзаки ва ёзма мулоқот чоғида янглиш сўзлар ҳис-ҳаяжонли ва шошилинч вазиятларда, фикрни жамлай олмаган ҳолатларда ҳамда кутилмаган вазиятларда пайдо бўлиб, уларни тизимлаштириш ва таҳлил қилишга ҳожат йўқ. Ҳатто она тилида сўзлаш жараёнида бундай янглиш сўзлар учраб туради. Хатолар эса (иккинчи тури) чет тилини ўқитиш методикасида муҳим аҳамиятга эга бўлиб, уларнинг келиб чиқиш сабаблари, босқичлари, таснифларини аниқлаш ўқитиш самарадорлигига ижобий таъсир кўрсатади [13].

Ж.Жалоловнинг таъкидлашича, ҳар қандай қийинчилик, хусусан, она тили бўлмаган тилларни ўқитишдаги қийинчилик интерференциянинг юзага келиши билан боғлиқ бўлади [6].

Интерференция тилларaро ва тиличи бўлиши мумкин. Тилларaро интерференция она тили ва ўрганилаётган тил тизимидаги тафовут натижасида келиб чиқса, тил ички интерференцияси тил ўрганишда етарли тажрибага эга бўлгач, шаклланиб бўлган малакаларнинг янгилари билан ўзаро фаолиятга кириши натижасида келиб чиқади. М.Джусупов “лисоний алоқа индивиднинг она тили бўлмаган тилни эгаллашнинг барча босқичида содир бўлади. Иккинчи тилни эгаллашнинг ҳар бир босқичида лисоний алоқа ўрганувчининг онгида ўзига хос хусусиятларга эга бўлиб, қоидага кўра, унинг она тили бўлмаган тилнинг оғзаки ва ёзма нутқини эгаллаганлик даражасига мос келади” [5; 351-358-б.] деган ғояни илгари суради.

Интерференцион хатолар билан боғлиқ умумий таснифлар лингвист, психолингвист, психолог ва методистларга ўқув жараёнини оптималлаштиришга комплекс ёндашиш борасидаги умумий вазифаларни ечишга қаратилган ҳаракатларни бирлаштиришга имкон беради (1-жадвалга қаранг):

**1-жадвал.**

**Тадқиқотларда келтирилган интерференцион таснифлар**

| Тадқиқотчилар | Интерференцион тасниф |
|---|---|
| У.Вайнрах | фонетик, лексик, грамматик интерференция |
| В.В.Алимов | товушли, орфографик, лексик, семантик, стилистик, тил ички интерференция [61] |
| Ж.Багана | фонетик, фонологик, грамматик, лексик интерференция |
| Н.Н.Рогозная | график, фонетик, грамматик, лексик,синтактик, просодик интерференция |
| Т.А.Пруцких, Н.М.Скобелкина | фонетик, морфологик, синтактик, лексик интерференция |
| Ж.Жалолов | лисоний (формал, семантик, функционал), маданий (вербал, новербал), методик интерференция |

Тилларнинг умумий ва фарқли жиҳатларини батафсил ҳамда чуқур ўрганиш лингвистик таҳлилнинг вазифаси ҳисобланади. Ўқув жараёнида муносабатга киришадиган тилларнинг қиёсий таҳлили ва натижаларни таълим жараёнига босқичма-босқич тадқиқ этиш, машқлар тизимини ишлаб чиқиш лингводидактик таҳлилнинг мақсади бўлиб, тадқиқотимиз учун муҳим аҳамият касб этди.

**НАТИЖАЛАР**

Тадқиқотимиз доирасида юқорида келтирилган фикрлар асосида қуйидаги тасниф шакллантирилди [10] (2-жадвалга қаранг):

**2-жадвал.**

**Филологик йўналиш бошланғич босқич талабаларининг хитой тилидаги оғзаки нутқида учрайдиган тиллараро интерференцияга хос типик хатолар таснифи**

| | | |
|---|---|---|
| Фонетик хатолар | Сегмент бирликлар даражасидаги хатолар | Ўзбек тилида мавжуд бўлмаган хитой тилидаги товушлар талаффузи билан боғлиқ хатолар: тил усти товушлари **j[tɕ], q[tɕ ‘], x[ɕ],** тил учи орқа товуши **r[r]** ва **ü** унли товуши талаффузи |
| | | Товушларни аниқ талаффуз қилмаслик ва эшитиб фарқлай олмаслик билан боғлиқ хатолар. Масалан, қўшма юнмулар **ao-ou, iao-iou**, димоқ юнмулари **an-ang, en-eng, ian-iang, in-ing** ва бошқаларнинг ўрнини адаштириб талаффуз қилиш |
| | Супрасегмент бирликлар даражасидаги хатолар | Хитой тилида тонларнинг нотўғри талаффузи билан боғлиқ хатолар. Хитой тилида тон маъно фарқловчи вазифани бажариб, нотўғри талаффуз қилиш сўз маъносининг ўзгаришига сабаб бўлади. |
| | | Тон сандхиси, яъни нутқ оқимида тоннинг бошқа тонлар билан жойлашган ўрнига кўра ўзгариши ҳақидаги билимларга эга бўлмаслик билан боғлиқ хатолар |

| | | |
|---|---|---|
| Лексик хатолар | Нутқда ортиқча сўз ишлатиш (плеоназм) | Ўзбек тилидан хитой тилига гапларни калькалаш натижасида келиб чиқадиган хатолар |
| | Лексик мослашув нормаларининг бузилиши | Хитой ва ўзбек тилларидаги мослашув хусусиятлари ўртасидаги фарқ натижасида келиб чиқадиган хатолар |
| | Сўзларни нотўғри қўллаш | Омоним ва синонимларни нотўғри қўллаш билан боғлиқ хатолар. Хитой тилида бўғинлар сонининг чеклангани нафақат бир бўғинли, балки икки бўғинли сўзлар такрорланиши омонимларнинг кўп миқдорда бўлишига сабаб бўлади. Шунингдек, хитой тили лексикаси синонимларга бой |
| Грамматик хатолар | Гапда сўз тартиби билан боғлиқ синтактик хатолар | Хитой ва ўзбек тилларида гап бўлаклари тартиби ўртасидаги тафовут натижасида келиб чиқадиган хатолар. Хитой тилида гапнинг ҳар бир бўлаги ўзининг маълум бир ўрнига эга бўлиб, улар тартибининг бузилишига йўл қўйиш гап маъносининг ўзгариб кетишига сабаб бўлади. Хитой тилида келишиклар мавжуд эмаслигидан айнан сўз тартиби ва ёрдамчи сўзлар грамматик маънони ифодаловчи вазифани бажаради. |
| | Морфологик хатолар | Ўзбек ва хитой тиллари морфологик тизимидаги тафовут натижасида келиб чиқадиган хатолар |
| Лингвокультурологик мазмундаги хатолар | Хитойларнинг когнитив англаш борасидаги стереотипларни билмаслик | Хитой ва ўзбек халқлари маданияти миллий онгидаги турли хил ассоциатив қаторларнинг мавжудлиги натижасида келиб чиқадиган хатолар. Масалан, зооморфизмлар асосида инсонга тавсиф бериш. Хитой тилида **狐男 (hú nán)** эркак тулки сўзи кўркам ва ўзига эътиборли эркакка нисбатан қўлланилади. |
| | Хитой халқининг ўзига хос анъаналари, ақидаларидан хабардор бўлмаслик | Ўзбек маданиятида мавжуд бўлмаган тушунчалар билан боғлиқ хатолар. Масалан, ўзбек маданиятида мавжуд бўлмаган 红包***hóngbāo*** – “қизил ҳамён” тушунчаси хитой анъанавий миннатдорчилик рамзи бўлиб, ичига имкониятдан келиб чиқиб пул солинади. Қизил хамён нафақат инсонга берилган совға, балки у вакиллик қилаётган анъана ёки таълимотга берилган эътироф ҳисобланади. |
| | Хитойча нутқий маданият ва мулоқот этикетини билмаслик | Ўзбек ва хитой ҳамжамиятидаги муомала вазиятларидаги моделлар, коммуникатив хулқ, мулоқотнинг ижтимоий-ролли жиҳатларининг бир-бирига мувофик келмаслиги натижасида келиб чиқадиган хатолар |

**МУҲОКАМА**

Ўзбек ва хитой тиллари фонетик тизимларидаги ўзига хос жиҳатларни англаш талабалар аудиториясида талаффуз билан боғлиқ типик хатоларни ҳам аниқлашга ёрдам беради.

Хитой ва ўзбек тилида сўзлар турли ритмик тузилишга, турли просодик тизимларга эга, яъни ўзбек тилида урғу, хитой тилида эса оҳанг мавжуд, шунинг учун бу икки тил универсал эмас, ўзига хос мутаносибликларга эга ва, албатта, бу ўринда тиллар орасидаги просодик интерференция яққол намоён бўлади.

Хитой тили грамматикасида қоидаларга нисбатан истисно ҳолатлар жуда кўп. Бу ҳолат ҳам хитой тили грамматикасини ўзлаштириш жараёнини қийинлаштиради, ҳозирча бу муаммоларга доир, бу ҳодисаларни тушунтириб шарҳлаб берувчи махсус илмий тадқиқотларнинг йўқлиги ҳам бу борадаги муаммоларнинг ечимини талаб қилади. Европа тилларида мавжуд бўлган лингвистик терминлар ва категориялардан фойдаланиш ҳам хитой тили грамматик тизимини ўзлаштиришни енгиллаштирмайди.

Талабалар оғзаки нутқини ривожлантиришда қўлланиладиган машқ ва топшириқлар тизимини ишлаб чиқиш, бу борада метод ва технологияларни танлаш, шунингдек, ўқув қўлланма ва дарсликлар яратишда талабалар нутқида кўп учрайдиган хато ва камчиликларни инобатга олиш зарур. Бу борада қуйидаги хатоларни қайд этиш картотекасидан фойдаланиш тавсия этилади (3-жадвалга қаранг).

**3-жадвал.**

**Талабалар нутқида учрайдиган хатоларни қайд этиш картотекаси**

<table>
<tr><td>Талаба:</td><td colspan="2">Тил ўрганиш босқичи:</td><td>Ўқув фаолияти шакли:</td></tr>
<tr><td colspan="2">Хато тури:</td><td colspan="2">Тўғриланган вариант:</td></tr>
<tr><td colspan="4">Лисоний изоҳ:</td></tr>
<tr><td colspan="4">Тавсия этиладиган методлар ҳамда машқ ва топшириқлар:</td></tr>
</table>

**ХУЛОСА**

Error analysis методи орқали талабалар оғзаки нутқида учрайдиган фонетик (сегмент ва супрасегмент даражадаги), лексик (плеоназм, сўзларни ўз маъносида қўлламаслик), грамматик (морфологик, синтактик) ва лингвокультурологик мазмунга хос типик хатоларни аниқлаш асосида интерференцион тасниф шакллантирилди. Асосий эътибор она тили ва ўрганилаётган тил ўртасидаги тафовутда интерференциянинг ўрни салмоқли эканлигига қаратилди. Шакллантирилган тасниф талабаларнинг тилни эгаллашларида аниқликка эришиш, шу орқали уларга хитой тилида ўқув материалини самарали эгаллашларига ёрдам беради.

Таҳлил қилинган хатоларнинг ҳеч қайси бири тўғриланмай қолмаслиги керак. Талаффуздаги, грамматик шакллар ва сўзларни қўллашдаги, стилистик жиҳатдан мос сўзларни танлаш каби фаол турлардаги хатолар ўқитувчи томонидан алоҳида тушунтиришлар бериб тўғриланиши лозим.

## АДАБИЁТЛАР


1. Азимов Е.Г., Щукин А.Н. Новый словарь методических терминов и понятий (теория и практика обучения языкам). – М.: ИКАР, 2009. – 448 с
2. Алимов. В.В Интерференция в переводе. – Дом. Книга. 2011. –232 с.
3. Багана. Ж. Языковая интерференция в условиях франко-конголезского билингвизма. Автореф. дис. ... д-ра филол. наук. – Саратов, 2004. – 34 с.
4. *Вайнрайх У.* Языковые контакты. Состояние и проблемы исследования. Киев: Вища шк. –1979. – 264 с.
5. Джусупов М. Билингвальное образование: проблема звуковой и лингвокультурной интерференции // Вестник РУДН. 2017. №3 – С. 351–358.
6. Жалолов Дж. Интерференция в методике обучения неродному языку // Ўзбекистонда хорижий тиллар. Илмий-методик электрон журнал. №5–6. 2017. www/journal/fledu.uz.
7. Малышев Г.И., Киселевич Я.Е., Митчелл П.Дж. Трудности в изучении фонетики китайского языка русскоговорящими студентами // **Вестник Тамбовского университета.** 2018. – С. 43.
8. *Пруцких Т.А., Скобелкина Н.М.* Языковая интерференция в лингводидактическом аспекте // Педагогический ИМИДЖ. 2018. Т. 11. № 3 (40). С. 71–78.
9. Рогозная Н.Н. Типология лингвистической интерференции в русской речи иностранцев (на материале разноструктурных языков): Дисс. ... д-ра фил. наук. – М.: 2003. – 381 с.
10. Шасаидова Л.Ш. Хитой тилида оғзаки нутқни ривожлантириш усуллари (ўйин методлари асосида) : Пед. фан. бўй. фал. д-ри (PhD) ... дисс..автореф. –Т.: 2020. – 155 б.
11. Keiko Mochizuki., Hiroshi Sano., Ya-Ming Shen and Chia-Hou Wu. Cross-Linguistic Error Types of Misused Chinese Based on Learnes` Corpora // – Computational Linguistics and Chinese Language Processing, 2015. – Vol.20. №1. — P. 97–114.
12. Pengpeng Wang., Xuede Zhao. Error Analysis and Teaching Strategies in Acquisition of chinese Synonyms by Foreign Students // Advances in Education, 2020, №10 (1). — P.76 – 83.


# CREATIVE AND TRAINING EXERCISES BASED ON EXTERIORIZATION METHODS IN CHINESE

**Шасаидова Лола Шамаксудовна**
**педагогика фанлари бўйича фалсафа доктори (PhD)**
**Ўзбекистон давлат жаҳон тиллари университети**

lshasaidova@gmail.com

**Аннотация:** Мақолада оғзаки нутқни ривожлантиришга қаратилган экстериоризацион методик усулларга асосланган машқлар ҳамда улардан фойдаланиш қоидалари ҳақида фикр юритилади.

**Калит сўзлар**: хитой тили, оғзаки нутқ, методик усул, машқлар, экстериоризация.

**ABSTRACT**

The article discusses the exercises based on exteriorization methods aimed at the development of oral speech and the rules of their use.

**Keywords:** Chinese language, oral speech, methodical method, exercises, exteriorization

**КИРИШ**

Мақолада оғзаки нутқни ривожлантиришга қаратилган методик усулни талабаларнинг оғзаки нутқ ҳаракатларини бажаришда *фикрий ҳаракатларнинг боришини аввалдан белгилаб берувчи усул* сифатида талқин этилади. Бу билимлар экстериоризацияси билан боғлиқ бўлиб, билимларни ноаниқликдан аниқлик ҳолатига чиқариш жараёни ҳисобланади. Экстериоризáция – (фр. *exteriorisation* – аниқлаш, намоён бўлиш, лот. *exterior* – ташқи, юзаки) - ҳаракатнинг ичкидан ташқи планга чиқишини англатади. Термин илк бор Ikujiro Nonaka ва Hirotaka Takeuchiлар томонидан ишлаб чиқилган SECI [10] моделида таҳлилга тортилган. Чет тилини ўрганиш жараёнида экстериоризация қанчалик самарали бўлса, чет тилини ўзлаштириш даражаси шунчалик юқори бўлади. Шу аснода хитой тилида оғзаки нутқини ривожлантиришда 6 турдаги экстерирозацион методик усуллар ва уларга асосланга машқлар тизимини таҳлил этамиз.

**АДАБИЁТЛАР ТАҲЛИЛИ ВА МЕТОДОЛОГИЯ**

Чет тили ўқитиш методикасида, хусусан, оғзаки нутққа ўргатишда турли машқлар тизими илгари сурилади Е.И.Пассов [8], Ж.Жалолов [4], Л.Т.Ахмедова [1] ва улар кўплаб тадқиқотчилар томонидан таклиф этилаётган машқлар тизимларига асос сифатида хизмат қилади. Хитой тилини ўқитиш методикасига доир тадқиқотларда ҳам турли машқлар тизими тавсия этилади. [2, 3, 6, ,7, 9].

Хитой тилини ўқитиш бўйича қатор тадқиқотлар муаллифи Т.Л.Гурулева ишлаб чиққан машқлар тизими коммуникатив лаёқатни шакллантиришга мўлжалланган бўлиб, тадқиқотимиз учун муҳим аҳамият касб этди [3]. Муаллиф лаёқатни мутахассиснинг қобилияти ва касбга доир маълум бир вазифаларни бажаришда тайёр эканлиги, билими, кўникмаси сифатида кўриб чиқади. Бу нуқтаи назардан у И.А.Зимняянинг коммуникатив лаёқат ҳақидаги таърифидан келиб чиқиб иш тутади, ўрганилаётган тил воситалари ёрдамида нутқий фаолиятни амалга ошириш қобилиятини шакллантириш, фонологик, лексик-грамматик, ижтимоий-лисоний ва мамлакатшуносликка доир кўникма ҳамда малакалар асосида турли хил вазифаларни бажариш, турли вазиятларда у ёки бу мулоқот доирасида иш кўра олишни назарда тутади [5]. Т.Л.Гурулева томонидан таклиф қилинган машқлар тизими ўз ичига *шуғуллантирувчи тренинг машқларни* (энг оддий кўникмалардан малакани эгаллаш даражасигача кўтариш) ва *ижодий*

*машқлар* (энг оддий малакадан коммуникатив лаёқат талаб қилувчи мураккаб малакаларни эгаллашни назарда тутади) олади. Ишлаб чиқилган машқлар фаол кўринишда ёки интерфаол кўринишларда амалга оширилиши мумкин.

**НАТИЖАЛАР**

Айтиш жоизки, кузатувларимизда келтирилган машқлар ўқитиш усуллари билан мослаштирилмаган. Тадқиқотда келтирилган манбаларга асосланиб, хитой тилини ўқитишнинг бошланғич босқичида оғзаки нутқ кўникмалари ва тил малакаларини ривожлантиришда қўлланиладиган умумий мақсад ва тамойилларга эга машқ ва топшириқларга таянган ҳолда тренинг ва креатив машқларни юқорида келтирилган қуйидаги методик усуллар билан мослаштирдик.

*1. Имитатив усуллар.* Улардан фойдаланиш ўқитувчидан тайёргарликни ва махсус воситалар презентацияси орқали лексик-грамматик бирликлар намуналарини эшитиб, сўзма-сўз такрорлаш талаб қилинади. Оғзаки имитацияни ташкил этишда овозли ёзувдан фойдаланиш алоҳида роль ўйнайди.

2. *Таҳлилий фарқлаш усуллари*. Уларга мурожаат этган ҳолда ўқитувчи тил материалини олдиндан эълон қилади. Бу материалда чет тилидаги у ёки бу ҳодисанинг вазифавий ўзига хослиги ифодаланган бўлади. Ўқитувчи таҳлил қилиш, қиёслаш, таққослаш ёрдамида талабаларни тил бирликларини дифференциациялашга йўналтиради ва ҳоказо. Бу ўринда кўргазмалиликдан фойдаланиш, олдиндан тайёрланган, у ёки бу тил тамойиллари асосида гуруҳланган жадвалларни, сўзлар рўйхатини доскада кўрсатиш талаб қилинади. Шунинг билан бир қаторда талаба бу кўргазмали воситаларга исталган пайтда мурожаат этиши ва фойдалана оладиган бўлиши зарур.

3. *Тезкор – машғулот усуллари*. Ўқитувчи бу усулларга мурожаат эта туриб ўқув материалини шундай тақдим этиши керакки, алоҳида олинган гап турларини ўрганишда, қайта тушунтиришда талабаларнинг нутқ ҳаракатларини рағбатлантириши шарт бўлади. Бунинг учун олдиндан тайёрлаб қўйилган жадваллар, хилма-хил машқлар, яъни сўз бирикмаларини намуналар бўйича тузиш, саволларга жавоб бериш каби иш усулларига мурожаат этилади ва ҳоказо.

4. *Конструкцияловчи усуллар.* Бунда ўқитувчи томонидан шартлар тузиб қўйилган бўлиши зарур. Масалан, намуна асосида келтирилган вазиятларга доир гаплар тузиш, фикрларни ифодалаш, шу вазиятдан чиқиш учун гаплар туза олиш ва ҳоказо. Лексик, грамматик бирликлар, синтактик қурилмаларни талабаларнинг нутқида ривожлантириш учун ўқитувчи махсус ёки ўхшаш саволларни беради ва вазиятга киришишни таклиф қилади.

5. *Нутқни юзага келтирувчи усуллар* – улардан фойдаланиш талабаларга мустақил равишда ўқув жараёнида кўзда тутилган мавзулар юзасидан ўз фикрларини ифодалашга ёрдам беради, нутқни юзага келтириш учун имкон беради. Ўқитувчи мавзуни таклиф қилади, монологик ёки диалогик нутқда ифодаланаётган фикрни ривожлантиришни тавсия этади, ўз фиклари ифодаланган вариантни ҳам таклиф этади, керакли вазиятларда талабаларни нутқий фаолиятга қўшилишга ундайди, улар билан мулоқот ўрнатади. Бу усуллардан фойдаланиш жараёнида талабалар ўқитувчига нисбатан кўпроқ гапиришлари талаб қилинади.

6. *Ўйин усуллари* – улардан фойдаланиш жараёнида ўқитувчининг вазифаси ва ҳолати сезиларли равишда ўзгаради. Ўқитувчи гуруҳда очиқ сўзлашиш, ҳиссий ва мулоқот эркинлиги муҳитини яратиши зарур бўлади. У ўйин қоидаларини, ўйиннинг мақсад, вазифаларини эълон қилади, жараёнга талабаларни жалб этади, ҳар бир талаба ўз ролини танлаши, арбитр ёки кузатувчи сифатида иштирок этиши мумкин. Ўйин ҳаракатлари асосида тил воситаларини танлаш бўйича ички операциялар мажмуаси ётади, шунингдек, фақат нутқий эмас, балки вазият, ҳолатларга доир қарорларни қабул қилиш вазифалари туради.

**МУҲОКАМА**

Берилган нутқий коммуникатив топшириқларнинг шартли нутқий машқлардан фарқи шундаки, бунда вазият ва ундаги иштирокчиларнинг вазифасини ўқитувчи белгилайди. Нутқий коммуникатив топшириқларни бажариш жараёнида турли мавзу ва вазиятлар бўйича ҳақиқий фикр алмашиш амалиёти орқали талабалар ўз фикрларини чет тилида ифода эта олиш ва ўзгаларнинг фикрларини тушуна олишни ўрганадилар.

**Намуна:**

**1-машқ.** Намуна асосида берилган сўзларга маъноси яқин сўзларни топиб, қўлланилиш ҳолатини изоҳланг ва фарқланг.

| 词语 | 近义词 | 从语法上对比近义词 | 列 如 |
|---|---|---|---|
| 头儿 | 领导 | “头儿”在口语中用 | 这是我们头儿 |
| | | “领导” 用比较正式的场合 | 遭到领导的批评 |

**2-машқ.** Берилган сўзлардан намуна асосида сўз бирикмаси тузинг. (学，吃，好，电，车，球)




**1-топшириқ:** Қуйида телефон суҳбати вазияти акс этган карточкадан фойдаланиб, савол-жавоб асосида суҳбатни давом эттиринг.

| A | B |
|---|---|
| **1.** A给 B打电话请 **他看**电影<br>А кинога бориш таклифи билан B га қўнғироқ қилади.<br>**2.** 电影名字："红楼梦"Фильм номи: " Қизил кўшкдаги туш"<br>**3.** 时间：7：00 Вақти ：7：00<br>**集合地点**：语言大学楼门口<br>**4.**Учрашиш жойи ： Лингвистик Универстет дарвозаси олдида | **1.**B **接**A**的**电话<br>B A нинг қўнғироғига жавоб беради.<br>Қуйидаги мазмундаги саволлар берилади：<br>**2.**要问：什么事？Нима гап?<br>**3.**什么电影？Қайси фильм?<br>**4.几点开始？**Соат нечада бошланади?<br>**5.** 在 哪儿**集合？**Қаерда учрашилади? |

**2-топшириқ.** Гуруҳда мавзуга доир мунозара ўтказинг, фикр алмашинг, фикрингизни изоҳланг, муҳокама қилинг, тушунтиринг, ўзгалар фикри билан солиштиринг, фикрингизни асосланг, ҳикоядан хулоса чиқаринг, янги фикр беринг.

| **阿凡提的故事** | **Афандининг ҳикояси** |
|---|---|
| **一天，阿凡提正在在路上走，几个人**过去叫往他。**"阿凡提，你懂的**东西很多，你说，我们应该把什么事情记住，应该把什么事情忘掉？" **阿凡提想了想，回**答说：**"要是**别人为你做了一件好事你应该记住，要是你为别人做了一件好事，应该立刻把他忘掉。" | Бир куни йўлда кетаётган Афандига ўтиб кетаётган бир неча одам юзланибди: "Афанди, сен кўп нарсани биласан, айтгинчи, биз нимани ёддан чиқармаслигимиз, нимани унутишимиз керак?" Афанди ўйлаб туриб жавоб берибди: "Агар бирон кимса сенга яхшилик қилса, албатта ёддан чиқармаслигинг, сен бировга яхшилик қилган бўлсанг, дарҳол унутиб юборишинг керак". |

Ўқитувчи томонидан талабаларда оғзаки нутқни ривожлантиришга қаратилган ҳаракатлар, яъни имитациядан бошлаб нутқни юзага келтирувчи ҳаракатлар иш усуллари тамойилларига киритилган. У ёки бу усулларни қўллашда ўқитувчи ва талабаларнинг вазифалари қуйидагича акс этади (1- жадвалга қаранг).

**1-жадвал.**

**Оғзаки нутқни ривожлантиришга қаратилган усулларни қўллашда ўқитувчи ва талабанинг вазифалари**

| **Ўқитувчи** | **Талаба** |
|---|---|

| | |
|---|---|
| лисоний ва нутқий ўқув материалини тайёрлаш ва тақдим этиш | англанган ҳолдаги оғзаки имитацияни бажариш |
| ўқитиш воситаларини танлаш ва тайёрлаш | тил ҳодисаларини фарқлаш, таҳлил қилиш ва таснифлаш |
| талабаларни нутқ фаолиятида иштирок этишга ундаш ва рағбатлантириш | намунага биноан вариатив нутқ ҳаракатларини бажариш |
| нутқий фаолиятнинг олиб борилиши ва бажарилишида талабаларнинг ҳаракатларини назорат қилиш | мустақил нутқ фаолиятини амалга ошириш учун тил воситаларини танлаш |
| ўйинларни танлаш, ишлаб чиқиш, олиб бориш | ўйин шаклида нутқ фаолиятини амалга ошириш учун ички механизмлардан комплекс фойдаланиш |

Шу аснода ўқитувчи ташкилий фаолиятининг мазмуни ва тавсифи (талабаларнинг оғзаки нутқ ҳаракатларини бажаришда ички ва ташқи шароит); ўқитувчи томонидан танланган методик усулнинг типига монанд нутқий ва коммуникатив топшириқларнинг мазмуни ва тавсифи аниқланиши мумкин. [11]

**ХУЛОСА**

Оғзаки нутқни ривожлантиришга қаратилган методик усул ўқитувчининг талабалар оғзаки нутқий фаолиятларини бажаришларидаги фикрий ҳаракатларнинг бориш жараёнларини олдиндан аниқлашга қаратилган шароит ва воситаларни ташкиллаштирувчи восита сифида талқин этилиши мумкин.

Ўқитувчининг ташкилий фаолияти ва талабаларнинг нутқий фикрий вазифаларини белгилашда  бошланғич босқичда талабаларнинг оғзаки нутқини ривожлантиришга қаратилган *имитатив* (тил шакллари ва нутқ қурилмаларини такрорлаш), *таҳлилий фарқлаш* (нутқ ҳаракатлари ва хатоларни таҳлил қилиш), *тезкор – машғулот* (сўз бирикмаси даражасида намуна асосида машқ қилиш), *конструкцияловчи* (гап даражасида нутқ бирликларини танлаш ва намуна асосида машқ қилиш), *нутқни юзага келтирувчи* (мустақил равишда намуна асосида ёки намунасиз нутқни юзага келтириш), *ўйин усуллари* каби  6 турдаги усулларни ажратаб кўрсатдик. Ҳар бир типдаги усулларга машқ ва топшириқлар мослаштирилди.

Келтирилган усуллар ёки конкрет машқ ва топшириқларни қўллаш кўлами ўқитувчи томонидан  талабаларда лисоний ва лингвокультурологик интерференцияни енгиб ўтиш, индивидуал ва умумий интелектуаал салоҳиятлари даражасига,  лисоний ва нутқий ўқув материалини ўзлаштириш қийинчилиги ва давомийлигига ҳамда методик воситаларнинг мавжудлигига кўра индивидуал тартибда белгиланади.

## АДАБИЁТЛАР

1. Ахмедова Л.Т. Теория и практика обучения профессиональной русской речи студентов-филологов. –Т.: Фан ва технология. 2013. –200 с.

2. Балыхина Т.М., Чжао Юйцзян. От методики к этнометодике. Обучение китайцев русскому языку: проблемы и пути их преодоления: монография. 2-е изд. – М.:РУДН, 2010. – 344 с.

3. Гурулева Т.Л. Практический курс речевого общения на китайском языке. – М.: Восточная книга, 2016. – 448 с.

4. Жалолов Ж. Чет тил ўқитиш методикаси. – Т., 2012. – 432 б.

5. Зимняя И.А. Психология обучения неродному языку. – М.: Рус.язык, 1989. – 223 с.

6. Кочергин И.В. Очерки лингводидактики китайского языка. 3-е перераб : монография. – М.: Восточная книга, 2012. – 184 с.

7. Масловец О.А. Методика обучения китайскому языку в средней школе. – М.: Восточная книга, 2012. –184 с.

8. Пассов Е.И. Концепция коммуникативного иноязычного образования ( теория и её реализация). Методическое пособие для русистов. – Санкт-Петербург: Златоуст, 2007. – 200 с.

9. 基于建构主义的汉语教学练习设计思路探析. Лю Цинь. Хитой тилини конструктивизм асосида ўқитишдаги машқлар тизимини ишлаб чиқиш бўйича мулоҳазалар таҳлили // Хитой ва Тайван ўқитувчилари учун халқаро таълим конференция материаллари. – 2014. – Б. 68–75.

10. Ikujirō Nonaka, Hirotaka Takeuchi. The Knowledge-creating Company: How Japanese Companies Create the Dynamics of Innovation. – Oxford University Press, 1995. – 284 p.

11. Шасаидова Л.Ш. Хитой тилида оғзаки нутқни ривожлантириш усуллари (ўйин методлари асосида) : Пед. фан. бўй. фал. д-ри (PhD) ... дисс..автореф. –Т.: 2020. – 155 б.

# ХИТОЙ ТИЛИНИ ЎҚИТИШГА ҚАРАТИЛГАН ОНЛАЙН ЎҚУВ ПЛАТФОРМАЛАРИ

**Заитова Нилуфар**
**ТДШУ қошидаги академик лицей ўқитувчиси**

**Аннотация:** Шарқ тиллари учун электрон таълим дастурларини яратиш, бу тил тизимларининг ўзига хос хусусиятларидан инобатдан четда қолдиришмаслик деганидир. Акс холда бир қатор муаммоларни келтириб чиқаради, лекин анъанавий таълим моделидаги ўзгаришлар аллақачон хитой ва бошқа шарқ тиллари учун онлайн платформаларга талаб катта эканлигини кўрсатди. Мазкур мақолада хитой тилини ўқитишга қаратилган онлайн ўқув платформалари ҳақида сўз юритилади.

**Калит сўзлар**: хитой тили, онлайн ўқув платформаси, едХ, Coursera

**ABSTRACT**

The creation of e-learning programs for oriental languages has a number of additional problems arising from the specific features of these language systems but shifts in the traditional education model have already revealed a great demand for online courses in Chinese and other languages.

This article discusses online platforms for learning Chinese.

**Key words:** Chinese language, online platforms, едX, Coursera

**КИРИШ**

Жаҳонда узлуксиз таълимнинг интенсив тарзда ривожланишига янги технологияларни ҳаётнинг барча жабҳаларига интеграциялашуви ва оммавий очиқ онлайн курсларни (MOOC) очилиши туртки бўлди. 1990 йилларда илк бор электрон таълим платформалари яратилди. Орадан 20 йил ўтиб, 2012 йилда учта энг йирик платформалар бўлмиш Coursera, EdX и Udacity ўз фаолиятини бошлади. Бу пайтга келиб оммавий онлайн таълимнинг ҳақиқий даври бошланди ва бугунги кунга келиб ўндан ортиқ таълим платформалари мавжуд.

Дунёда онлайн таълим кўпчилик учун одатий машғулотга айланиб, фаол қўлланилмоқда. Интернет фойдаланувчилари учун мавжуд бўлган ўқув дастурларининг сони ўн мингтага етди. Бу эса том маънода глобал миқёсда ҳақиқий "Экотизимли онлайн таълим" нинг шаклланганидан далолат беради.

**АДАБИЁТЛАР ТАҲЛИЛИ ВА МЕТОДОЛОГИЯ**

Дунёнинг 70 дан ортиқ мамлакатларидаги 4000 дан ортиқ университет, 30 минг бошланғич ва ўрта мактаблар ва 45 минг коллежларда хитой тили онлайн курслари мавжуд. Хитой таълим вазирлигининг халқаро ҳамкорлик ва алмашинувлар департаменти директори Ливу Жиннинг маълумотларига кўра, Хитойдан ташқарида хитой тилини ўрганувчилар сони 200 миллионга етди. Янги онлайн платформалар коронавирус инфексияси пандемияси даврида бутун дунё бўйлаб хитой тилини ўрганишни тарғиб қилишда фойдали бўлади. Ҳозирга кунда ўз ишини самарали олиб бораётган ўқув платформалар ва уларнинг имкониятларини таҳлилини амалга оширамиз.

**Top Chinnese онлайн ўқув платформа**




Дарслар самарадорлигини ошириш учун махсус платформа бўлиб, унинг функционаллиги энг кичик деталлargacha инобатга олинганлигидадир. Мазкур онлайн платформа ўрганувчилар ва ўқитувчиларни юқори интерактивлик билан боғлайди. Мазкур онлайн платформа тақдим этаётган имкониятлар:

Аудиторияда видео суҳбатлар (Видео-чат) олиб бориш имконияти. Ўқитувчи ва ўрганувчиларнинг видеочатлари реал вақтда хитой тилида "жонли" мулоқот тарзида амалга оширилади.

Ўқув материалларини олиш имконияти. Ўрганувчилар ўқув материаллари, электрон дарсликлар, презентациялар ва аудио ёзувлар, диалоглар, хитой маданияти ҳақидаги видеолар ва бошқаларни бемалол кўриш ва юклаб олиш имкониятига эга бўладилар.

Ўрганувчиларнинг интерфаол иштирок этиш имконияти. Ўрганувчи дарс жараёнида фаол иштирок этади, виртуал доскага бирор нарса чизади ва ёзади. Масалан, тушунарсиз бўлган фикрлар, қоидалар ва иероглифларни қайд этиб бориши, ўқитувчи эса дарҳол тушунтириши мумкин.

Иероглифларни тўғри тартибда ёзишни ўрганиш имконияти. Ўрганувчилар ўқитувчи назорати остида компьютерда сичқонча воситасида ёки телефон, планшетда бармоқлар ёрдамида иероглифларни имло қоидаларига кўра ёзишлари мумкин бўлади. Бунда йўл қўйилган хатоларни дарҳол тузатиш имконияти берилади.

Уй вазифасини онлайн топшириш ва текширтириш. Ҳар бир дарсдан кейин уй вазифаси шахсий кабинетда фото ёки аудио форматда ёзма ёки оғзаки шаклда топширилади. Ўқитувчи онлай баҳо қўяди ва изоҳ ҳамда шарҳлар қолдиради.

Такрорлаш имконияти. Барча дарслар ёзиб олинади. Ўрганувчи қолдирган ёки ёддан чиқарган дарсни шахсий кабинетга кириб қайта кўриб, такрорлаб олиши мумкин.

Ҳар бир дарсдан кейин ҳисобот олиш имконияти. Ҳар бир дарсдан кейин ўқитувчи давомат, вазифани бажарганлик ва ҳ.к.лар бўйича ҳисобот беради. Бу эса ўрганувчилар ва уларнинг ота оналарга камчиликлар, ютуқларни билиб бориш имкониятини беради.

Платформа “Болалар учун хитой тилини ўйин асосида ўрганиш”, “HSK 1-6 хитой тилини билиш даражаси халқаро имтиҳонига тайёргарлик”, “2-4 кишилик кичик гуруҳ учун дарслар”, “Шахсий хитой тили дарслари”, “Бепул дарслар” каби дастурларни таклиф этади.

**2.“Первая универсальная русскоязычная платформа по обучению китайскому языку” платформаси** хитой тилини рус тилида ўргатувчи платформадир. Мазкур онлайн платформа тақдим этаётган имкониятлар:

Доимий амалиёт имконияти;

1 ҳафтада 3 нафар тажрибали ўқитувчи билан амалий ишлаш;

Барча воситаларнинг бир жойдан олиш;

Ҳар ҳафтада уч нафар тажрибали ўқитувчи билан машқ қилиш;

Луғат яратиш имконияти. Сўзларнинг таржимаси, иероглифнинг ёзилиш қоидалари, ишлатилиш кўламини ўрганиш билан, бирга шахсий кобинентда тўплаб луғат яртатиш;

Сўзни эслаб қолишга ёрда берувчи фишкалар учун 5 та ақлли чип;

Сўзларни ёдлаш ва такрорлаш учун махсус техника;

Тил муҳитига тўлиқ кириш имконияти;

Платформани тарк етмасдан қўшиқларни тинглаш, янгиликларни ўқиб, веб - сайтларга ташриф буюриш;

Доимий назоратда бўлиш;

Шахсий назоратчи куратор ўзлаштириш даражасини назорат қилиб бориши.

Китайский для начинающих. СпБГунинг Coursera платформасидаги университет дастурига мувофиқ хитой тилини нолдан ўрганиш (85 соат) курси бўлиб рус тилида олиб борилади.

Мазкур платформа A1 даражасидаги асосий лексика ва грамматикани ўзлаштиришга қаратилган ўнта дарсдан иборат. Курсни ташкил етувчи асосий тематик блоклар:

лексика и иероглифика;

изоҳлар ва намуналар билан берилган грамматика;

ёдлаш учун кенг қўлланиладиган жумлалар;

ўзлаштирилган ўқув материалини нутқда қўллаш.

3.Tsinghua Chinese: Start Talking with 1.3 Billion People платформаси




Цингхуа университетининг едХ платформасидаги хитой тилига киришнинг қисқа муддатли (12-18 соат) курси бўлиб, инглиз тилида олиб борилади.

Платформада бир нечта содда диалогларни ўзлаштириш, тинглаш кўникмасини машқ қилиш, хитой тилини мустақил ўрганиш бўйича профессионал маслаҳатлар олиши мумкин бўлади. Курс формати янги бошланувчилар учун жуда мос келади, чунки у тил ўрганувчиларни тўхтамасликка ва тилни эгаллашда дуч келинадиган қийинчиликлардан қўрқмасликка доимий мотивация бериб туради. Курс профессор Хиа Динг, доцент Ли Лу ва Цингхуа университетининг бошқа ўқитувчилари томонидан олиб борилади.

4. Mandarin Chinese Essentials едХ платформасидаги хитой тилида бизнес луғатни ўзлаштиришга қаратилган (30-50соат) курс бўлиб инглиз тилида олиб борилади.




Мазкур платформа бешта ўқув дастуридан иборат бўлиб, уларнинг ҳар бири бизнес учун хитой тилини ўргатишга қаратилган янги сўзлар ва грамматик қурилмаларни бериб боради. Курс модератори, МандаринХ компаниясининг яратувчиси ва бош директори Естелла Чен тилни бизнес муҳитида қўллашга эътибор қаратади. Ўқиш охирида нафақат оҳанг, асосий грамматика, бизнес луғатни

ўзлаштириш, балки Хитойнинг аутентик маданий хусусиятлари билан ҳам танишиш мумкин бўлади.

**НАТИЖАЛАР ВА МУҲОКАМА**

Тадқиқотларда аниқланишича, замонавий технологиялар ҳалигача чет тилини ўрганишда талаффузни онлайн режимда яхши ўзлаштиришга имкон бермаслиги мумкин. [1.97].

Айниқса, хитой тилининг ўзига хос хусусиятларидан бўғин ва тон, шунинг учун артикуляция ва оҳангга алоҳида эътибор беришни талаб қилади. ривожланиш - бу тилни ўрганишнинг енг муҳим жиҳати. Хитой тилининг талаффуз томони муҳим рол ўйнайди. Чунки хитой тилидаги сўзларда тон маъно ажратувчи функцияни бажаради, нотўғри талаффуз суҳбатдошлар ўртасида тушунмовчиликни келтириб чиқариши мумкин. Шу сабабли, тингловчилар фонетикага оид маърузаларга кўпроқ эътибор қаратишлари тавсия этилади. Кейинчалик ҳам, хитой тилидаги товушларнинг артикуляцион хусусиятлари мажмуасини мустаҳкамлаш ва мунтазам равишда янгилаб туриш учун, ўқув жараёнида вақти-вақти билан уларни қайта такрорлаб туриш талаб эилади. Онлайн машғулотда тьютор, модератор, амалиётчи, маърузачи ўқитувчилар командаси ўқув жараёнини мунтазам кузатиб боради. Яъни ўрганувчининг иероглифни, ўрганишга ва ёдлашга, оҳанг устида ишлашга қанча вақт сарфлаганини мониторингини олиб бориш имкониятига эга. Офлайн дарсларда маълум мониторинг механизмлари мавжуд бўлса-да, назоратни тўла тўкис олиб бориш мушкул.

Одатда онлайн курсга ёзилганлар ва уни муваффақиятли тугатганлар сони ўртасида фарқ бор. Катта қизиқиш а билан бошланган ишни охиригача бажармасликнинг сабаблари одатда субъективдир (бўш вақтнинг етишмаслиги, курснинг маълум қисмларигина билан танишиш, дастурни якунлашда ҳужжатли тасдиқлаш талаб қилинмаслиги ва бошқалар.). Курс яратувчилари учун дастурларнинг самараси, маррага етиб келган тингловчиларнинг натижаларига боғлиқ. Бу натижаларини якуний баҳолаб, курсни монетизация қиладилар. Ўрганувчилар учун битта курсни муваффақиятли тугатишва шу курсни кейинги босқичида бонус шаклда ўқишни давом еттиришга кучли мотивация бўлади **[** 2].

Курсларни тугатганлиги тўғрисида гувоҳнома олиш учун талаба одатда веб - камера ёрдамида реал вақтда ўтказиладиган тестдан ўтиши керак, лекин бу форматда ташқи ёрдам ёки алдаш эҳтимолини бутунлай олиб ташлаш жуда қийин. Асосан, Хитой таълим муассасалари томонидан тақдим этиладиган жуда кўп сонли онлайн курслар фонида, маълум стандартлари йўқлиги тингловчига танланган дастурни қайси даражадан бошлашни ва ўқишни давом эттиришини мустақил равишда белгилашга имкон бермайди.

Онлайн-обучение восточным языкам: возможности
и вызовы (по результатам внедрения программ электронного
обучения китайскому языку).

**ХУЛОСА**

Умуман олганда, замонавий таълимда аллақачон АКТга асосланган, очиқ онлайн курсларнинг кенг қўлланилиши, уларнинг таълим тизимига фаол интеграцияси деярли ҳар қандай фанни ҳар қандай таълим муассасида ўқитишда фаол қўллаш мумкинлигини тасдиқлайди. Ҳозирги рақамли авлод ўқувчилари учун онлайн ўқув платформаларини

